VIKIPEDIYA

# Tamil tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Tamil tili** (mahalliy: தமிழ்) — Hindistonning eng janubiy tillaridan biri hisoblanib, dravid tillari oilasiga mansubdir. Bu tilda janubiy Hindistonda soʻzlashiladi, aniqrogʻi Tamil Nadu shtatining rasmiy tilidir.



Tamil

Tamil tili — dravid tillarining jan. guruhiga mansub. Hindistondagi Tamilnad shtatining rasmiy tili, Singapurda 4 ta rasmiy tildan bittasi. Hindistondan tashqari ShriLanka, Myanma, Malayziya va boshqa joylarda tarqalgan. Hammasi boʻlib 65 mln. dan ortiq (1996) kishi soʻzlashadi.

3 ta lahja guruhi bor: shim.sharqiy, gʻarbiy va janubiy. ShriLanka laxjasi jan. guruhga yaqin turadi. Morfologiya va sintaksisda oʻziga xos hodisalar mavjud. Mas., feʼllarning "kuchli". "oʻrtacha" va "kucheiz" ga boʻlinishi. Soʻz yasalishi va leksikada (jumladan, ijtimoiysiyosiy va ilmiy terminologiyada) boshqa hind tillariga nisbatan sanskrit tilidan kamroq soʻz olishi bilan ajralib turadi.

Hozirgi adabiy til meʼyorlari 3—4-asrlarda shakllangan, 13—14-asrlarda uzilkesil qayd etilgan. Tamil tilining adabiy va ogʻzaki shakli oʻrtasida jiddiy fonetikmorfologik farqlar bor, biroq adabiy va yozma shakllarning yaqinlashuvi kuzatilmokda. Yozuvi braxmining jan. shaklidan kelib chiqqan. Eng qad. epigrafik yodgorliklar mil. av. 2— 1-asrlarga mansub.[1]

## Manbalar


1. Ibrohimov, Ansoriddin. "Tamil tili" *Oʻ zME*. T-harfi (http://n.ziyouz.com/books/uzbekiston_milliy_ensiklopediyasi/O'zbekiston%20Milliy%20Ensiklopediyasi%20-%20T%20harfi.pdf) Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*


*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Tamil_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*